Uit: "Nei in oare wrâld", skiedkundige skôgings
(dr.F.S.Sixma v.Heemstra, Laverman, Drachten
1954

V

## OM IT OERA LINDABOEK HINNE

Gjin klearder ôfspegeling fan in histoarysk tiidrek as de wittenskiplike terminology. Sa waerd yn 'e midsieuwen de offisiële wittenskipsbioefening biskôge as bisteande út twa komponinten, yn it foarste plak de godleardens, dêr't yn wêzen oars neat ûnder forstien waerd as tsjerklike leauwensleare, en dêrnjonken, yn it oarde plak, de artes liberales, de sawn frije wittenskippen, meiïnoar it trivium en quadrivium, spraekkunst, wiisbigearte, wolsprekkendheit en mjitkunde, stelkunde, stjirrekunde en muzyk. Dit forskeel yn graden is der nou net mear, mar der is in oar foar yn it plak kaem: it ûnderskie tusken de natuerwittenskippen, ek wol de eksakte neamd, by hwat stúdzje men achte wurdt jin to hâlden oan 'e feitlike realiteit, en de geasteswittenskippen, dêr't it rasionele al foar wittenskiplik oanmurken wurdt, alhoewol 't it net troch ûnderfining fan 'e sintugen fêststeld wurde kin.

Yn ús tiden komt it bioefenjen fan 'e eksakte wittenskippen jit altiten op it foarste plak. De útkomsten hjirfan sjogge wy yn 'e hjoeddeiske technyk alle dagen foar eagen. Doch leit it lân der sa hinne dat de natuerwittenskip lâns de wei fan it natuerlik waeksjen al sa njonkenlytsen ta geasteswittenskip wurdt, nou't men ynsjocht dat de natuerwetten breklik binne en mar ta in hichte jilde, om't hja, alteast yn 'e formulearring, utering bliuwe fan it eigentiidske tinken. Sa is de ring wer sletten en binne de natuerwittenskippen wer bilânne by de kennisse fan de sa faek forhune alchemistyske learden, dy't der yn earder tiden de grounslach fan lein hawwe.[60])

Sa't de ûntjowing yn 'e lêste ieuwen west hat, seit it himsels dat de oerhân fan 'e natuer- op 'e geasteswittenskippen skoan to fornimmen is. Dúdlik to merkbiten is dat yn 'e historiography, dêr't it sa njonkenlytsen hwat langer hwat mear wizânsje wurden is en lytsachtsje de mounlinge oerlevering, dy't to uzes sont 'e lette midsieuwen foar in great part yn 'e âlde kroniken opskreaun is, soks om't dit gjin biwiisber, of krekter sein gjin „taestber" feitemateriael is en sadwaende net foar eksakt oanmurken wurde kin, wylst der foar skreaune „dokuminten" in fakentiden hwat ûnbigryplike heechachtinge bistiet. It hat lykwols in skoander ding west by dizze drang nei materiele fêstichheit, dat histoarisi mei dokuminten allinnich

It trochsetten fan 'e feodaliteit hat mooglik west troch it natuerlik forskaeijen fan 'e stamadel fan 'e folken dy't yn it tiidrek fan it folkeforfarren Westeuropa oermastere en, nei't hja mienden, harren macht fêst forankere hiene. Njonkenlytsen binne hja twongen de macht slûpe to litten en oan oaren oer to jaen. Lyk as rounom yn Europa it gefal wie, hat ek Fryslân in gelikense ûntjowing trochmakke en ek hjirre is sont 'e ein fan 'e midsieuwen de eardere stamadel as sadanich weiwurden. De Angelsaksyske hegerein is in natuerlike dea stoarn, wylst hwat der fan oerbleaun wie opnaem is yn 'e nijere feodale adel. Lykwols, net allinnich de Angelsaksyske stamadel is weiwurden, de oare Angelsaksen, dy't út 'e eardere eigenerfden skaeid binne, moatte likegoed bilies jaen. Wy fornimme dit yn ús tiden klear oan it bifoarrjochtsjen fan 'e hierboeren, dat oer't ginnerael eigentlike Friezen binne, boppe de eigenierde boeren, it neiteam fan 'e eigenerfden, en yn it algemien oan it dwars foar de boech kommen fan saneamde „greate kapitalisten", dy't hjir ommers, út 'e rûgens skat, sahwat allegearre fan âld eigenerfdeskaei binne.

To uzes yn Westerlauwersk Fryslân is de oermastering fan 'e Angelsaksen nou sa njonkenlytsen folslein, mar noch is it mar skraechwurk safier, of yn 'e fierte is ek foar de Friezen it swurk al wer driuwende en de striid tusken de Friezen en de foar-Fryske bifolking, ornaris de Wâldtsjers neamd, al wer oan it opkommen ta. De tekens binne der by it soad: wylst Friezen en Angelsaksen emigrearje, dogge de Wâldtsjers soks net en nimme by de saneamde „needsaeklikens fan yndustrialisaesje" de gelegenheit to wacht om harren posysje to bisterkjen. Fierders is it tomûk trochkringen fan Wâldtsjers yn Fryske formiddens yn ús mienskip rounom to fornimmen en al ta stoffe wurden foar in bulte hjoeddeiske romans.

Net wanklyk stiet it der foar yn hiele Europa. Yn Hollân komt by it yn't neigean reitsjen fan it neiteam fan Batavieren en Kaninefaten de eardere bifolking aloan mear nei foaren; yn Eastfryslân is dit mei de Chaukyske en prae-Chaukyske bifolking allyksa it gefal, wylst eastlik fan 'e Elbe dizze ûntjowing tsjintwurdich wol tige dúdlik to fornimmen is.

Gearfetsjend kin sein wurde dat hwat wy ûnder opkommen en wreidzjen fan 'e feodaliteit forsteane, yn wêzen oars neat is as in oare namme foar it op 'e nij nei foaren kommen fan 'e folken dy't ek yn earder tiden de leije hawn hiene; dit hat it bigjin fan in ûntjowing west, dy't útroun is op hwat wy de hjoeddeiske demokrasy neame en dy't lykop gien is mei it opkommen fan 'e ûnderskate nasionale biwegings, de Fryske ek mei.

langer net tofreden wiene; hja binne rounom mei de lodde útein set om sadwaende mear en wurkliker materiael to bisetten om as nije histoaryske boustoffe to tsjinjen.

Nou hat it wol tige nijsgjirrich west, dat it krekt út dizze archaeologyske fynsten bliken dien hat, dat fan 'e sa faek forhune forhalen út âlde kroniken perfoarst net alles ûnwier hoecht to wêzen. „Ongezond gefabel over Esonstad", skreau J. Bolhuis van Zeeburgh yn syn „Kritiek der Friese geschiedschrijving", dat yn 1873 forskynd is, wylst it doch ek yn syn tiid by it folk dêrre algemien bikend wie, lyk as mr A. J. Andreae ús to witten docht dat de oerbliuwsels fan dat plak jit altiten yn 'e Lauwersé oanwêzich binne.[61]) Dizze selde skriuwer makket alles hwat de kroniken fortelle oer de Aldehouster kleasterskoalle foar gejeuzel út, wylst der doch altiten wol oanwizings west hawwe dy't histoarisiteit fan dizze skoalle as sintrum fan wittenskip lang net ûnmooglik en sels oannimlik meitsje. Dat sadwaende, fan ûnderfining wizer wurden, kinne wy better dwaen yn sté fan allinnich dat to leauwen hwat „biwiisd" wurde kin, foartoan fan ús kronykskriuwers inkeld en allinnich dat net to leauwen dêr't wy fan miene, it as ûnwier biwize to kinnen. Fansels moatte wy, lyk as langlêsten dr T. H. Waterbolk mei klam skreaun hat,[62]) by it bioardieljen fan 'e kroniken foarsafier mooglik al rekkenje mei de tastânnen yn de skriuwer syn tiid en mei it plak dat er ynnaem hat yn 'e doetiidske mienskip; dêr njonken moat ek binammen it lûd fan ús eigen tiid goed achtslein wurde, mei't eltse tiid syn skiednis op eigen wize fortolket.

Fan ús âlde kroniken is it forneamde Oera Lindaboek wol it meast speculative. Yn 'e foarm alteast dy't wy tsjintwurdich kenne, is it delskreaun op 'e ein fan 'e achttjinde of — sa oannimlik noch wol — yn 'e earste helte fan 'e njoggentjinde ieu; fan forskate kanten is dat mei help fan ûndersikings fan papier en inket en troch ynterpretaesjes fan opmerkings yn 'e tekst útmakke, dat dit kin langer wol as fêststeand biskôge wurde. Fansels mei hjirre net fuort en daelks út opmakke wurde dat de hiele kronyk in klearebare forfalsking wêze soe, hwant tusken boek en ynhâld hoecht nou ienris gjin direkt forbân to bistean, dat mear as bitreklike wearde hat sok konstatearjen net.

Hwat by it bistudearjen nea net forgetten wurde mei, is dat der yn 'e selde snuorje, doe't it Oera Lindaboek yn it deiljocht kaem is, in bulte soartgelikense útjeften forskynd binne, dy't allegearre de âldste nasionale skiednis bihannelje. Al dizze boeken foarmje ien kompleks, en hwannear't men mei de stúdzje fan ien dêrfan útein sette wol, dan moat men alderearst it klimaet bisykje oan to fielen dêr't dizze forskinings yn foar it ljocht kaem binne.

Nou sa'n foech ieu lyn is it Oera Lindaboek alris op dizze manear

bisjoen en de ûnbikende skriuwer is doe in twade Macpherson neamd mei it each op de forneamde Ossiangedichten, dy't fan dizze skriuwer útjown waerden.[63]) Ut hwat letter tiid binne de Iolo-manuskripten út Wales, dy't taskreaun binne oan in J. Jones. De Bretonnen bisitte harren Barzaz-Breiz, dat om 1840 hinne forskynd is en, nei't wol grute waerd, optocht wêze soe fan Hersart de la Villemarqué. Dan hawwe de Tsjechen harren kronyk fan Libusa, de stammoer fan it slachte fan 'e Premysliden, dat in fan Václav Hanka opmakke forfalsking west ha soe.

Oer it ginnerael wurdt oannaem dat al dizze boeken forfalskings west ha, al sille gauris binammen Skotten fan harren Ossian, Bretonnen fan harren Barzaz-Breiz, Friezen fan harren Oera Lindaboek en oare folken fan harren soartgelikense skriften it tsjinoerstelde úthâlde. Oer sok in ûnnoazelens wurdt dan faken meilydsum glimke en oan 'e skouders lutsen, hwat fansels net ynhâldt dat minsken dy't soks dogge, nou ek it gelyk oan harren kant ha moatte. Nammers, alle faktoaren moatte yn oanmerking naem en analysearre wurde, en it niiskrektsa neamde „oanfielen fan it klimaet" is dêr ek ien fan.

It is wol in tige nijsgjirrich forskynsel, dat al dizze wurken ûntstien binne by nasionale mindertallen, dus by folken dy't mear as oaren âlde biskavings biwust bilibje en dêr krêft en bisieling yn sykje by harren wrakseling om it bistean en harren wrotten nei omhegens. Dêrom soe it wol tige opmerklik wêze as it ris wurklik wier wêze soe dat it Oera Lindaboek en oare soksoarte as forfalske biskôge skriften neat oars wiene as útsprútsels fan 'e fantasije. Yn dat gefal soene hja pas goed it omtinken wurdich wêze fanwegens de groun dêr't dizze fantasije út opkaem is. Nammers, it wol ús út noch yn net oan, dat dizze skriften samar as in creatio ex nihile to wrâld kaem wêze soene, op in gelikense manear as de Mormonen hawwe wolle fan harren hillich boek of de Joaden fan harren tsien geboadens. As produkt fan 'e fantasije soe it dan uterings wêze moatte fan it ûnderbiwuste, dêr't foarâlderlik ynsjoch, fan in bulte lju al ieuwen lang dea achte, as birutsen fjûr fierder yn libbet om skynber op syn ûnforwachts op to lôgjen, as fan hegerhân út 'e dôfpot naem en oanbliesd, wylst it fierder bliken docht oan alle kanten fiedsel to finen dêr't gjin minske aen fan hie dat it der wie. Wy hawwe yn 'e lêste hûndert jier rounom sa'n gong fan saken bilibbe by it opkommen fan 'e soasialistyske en nasionalistyske biwegings: earst is it in inkeling, dy't, rekke troch in striel fan 'e Godlike genede suver omtinken kriget foar bigripen en dingen dy't jamk foar eltsenien iepen en bleat lizze, mar dy't in „gewoan" of in „fatsoenlik" minske sûnder euvelmoed foarby giet, wylst letter it earst trochstrings forhune ynsjoch troch 'e greate kliber oannaem wurdt. Dat sadwaende moatte wy ek by de stúdzje fan it Oera Lindaboek en soartgelikense „forfalskingen" foargoed mei dit groeiproses rekkenje. Ek de fan-

tasije komt as utering fan it ûnderbiwuste yn 'e bineaming om as boarne fan skiedkundige kennisse to tsjinjen.

Nou stiet it sjesa, dat it bygelyks fan de Ossiangedichten algemien bikend is — men soe krekter sizze kinne: altiten bikend west hat — dat dit gjin eigentlike forfalsking is, mar in biwurking troch Macpherson fan bisteande boarnen, dy't hy ta syn foldwaen hie. Mei de Barzaz-Breiz stiet it der krekt-en-gelyk foar. En mei't dizze boeken dan gjin eigentlike forfalskingen neamd wurde kinne, leit it doch wol net yn 'e reden en nim samar oan dat oare skriften, ûnder gelikense omstannichheden to wrâld kaem — dêrby ek ús Oera Lindaboek —, al guon wêze soene.

Nammers, yn it bisûnder by it Oera Lindaboek binne der jit oare oanwizings dy't mear ljocht smite kinne op 'e kwesje fan it ûntstean. Dr Herman Wirth, O. Huth, A. Heyting en oaren hawwe der alris op wiisd dat yn dizze kronyk stikken to finen binne dy't der op wize, dat hja net skreaun binne yn it tiidrek fan 'e Forljochting, sa om 'e ein fan 'e achttjinde of it bigjin fan 'e njoggentjinde ieu hinne, mar dy't rûke nei it tiidrek fan it Humanisme en sadwaende skreaun wêze moatte tusken 'e ein fan 'e fjirtjinde en it bigjin fan 'e sechtjinde ieu. It is krekt yn dizze selde snuorje dat rounom lju to set giene mei it opskriuwen fan 'e mounlinge oerlevering. De bikende Melusine-mythe is doe to boek steld yn 'e kronyk fan it Lusignanlaech.[64]) Yn 1587 is de Faustútjefte fan Johan Spies forskynd, hwat letter dy fan Christoph Marlowe,[65]) en de forneamd wurdende Shakespeare kaem mei syn Macbeth en King Lear foar't ljocht. Yn hwat letter tiid binne de folksforhalen fan Gargantua en Pantagruel op skrift steld fan François Rabelais, en fan Charles Perrault de mearkes fan Alde Guozzemoer. It is yn dit selde humanistyske tiidrek, dat ek hjirre yn Fryslân hwat der ûnder it folk oan skiedkundige kennisse libbe yn kroniken fandele waerd.

Mei't nou stikken fan it Oera Lindaboek it dûdlik merkteken fan dit tiidrek hawwe, kin it suver net oars, as de grounslach dêrfan moat in fyftjinde- of sechtjinde-ieuske kronyk wêze. Dat sadwaende is yn dat gefal it Oera Lindaboek gjin eigentlike forfalsking, mar in biwurking fan in kronyk dy't net mear bistiet. Dat dizze kronyk wiswier bistien hat, dêr wize ek de birjochten op yn 'e krekt útjowne briefkerij tusken it Over de Lindenlaech, Eelco Verwijs en oaren, dêr't hieltiten yn doeld wurdt op in âlde kronyk, dêr't hja lykwols net it hjoeddeiske Oera Lindaboek mei op it each hawwe kinne.[66]) Fierders stiet ek yn syn eigen ûntjowing en skiednis it Oera Lindaboek net op himsels; sa is bygelyks de niisneamde Faustsêge op 'e selde manear earst yn 'e sechtjinde ieu op skrift steld, en letter, yn 'e selde tiid as ús Oera Lindaboek, yn nije biwurkingen op 'e nij to wrâld kaem.[67])

Nei alle wierskyn sil it Oera Lindaboek sadwaende in biwurking

wêze fan in sechtjinde-ieuske Fryske kronyk. Hwat it lykwols foar hat op alle „echte" kroniken is, bihalven dat der dingen yn steane dy't earne oars net to finen binne, dat dit boek de histoarje djipper yntaest, folle dúdliker is en mear ta ús sprekt, krekt om't it, alteast yn 'e tsjintwurdige foarm, ûntstien is yn 'e snuorje fan 'e Frânske revolúsje[68]) en dêrom forboun mei en forwoeksen yn it opkommend nasionael en demokratysk fielen en midden yn it libben fan hjoed de dei stiet, mei't it yn tsjinstelling ta oare kroniken, dy't allegearre op Angelsaksyske manear de skiednis fan Fryslân biskriuwe, it iennichst geskrift is dêr't wurklik Fryske skiednis yn biskreaun stiet.